# МУТУН

## «РИСОЛАИ НОИЯ»-И МАВЛОНО АБДУРРАҲМОНИ ҶОМӢ[1]

*Ишқ ҷуз нойиву мо ҷуз най наем,*
*Вай даме бе мову мо бе вай наем.*
*Най, ки ҳар дам нагмаороӣ кунад,*
*Дар ҳақиқат аз дами нойӣ кунад.*

Ин сатре чанд аст, баъзе мансур ва баъзе манзум, ба қалами сидқнияту хулуставият[2] марқум дар баёни маънии «най» ва шикояти вай, ки дар муфаттеҳи[3] «Маснавӣ»-и Ҳазрати Мавлавӣ кошифи ҳақоиқи асрори маънавӣ аст, вуқуъ ёфта ва партави шуури баъзе бар он натофта, «ҷаалтуҳо туҳфатан лиҳазрати ман хасса би-л-мавоҳиби-л-ҷалиййати ва-л-маротиби-л-ъалиййати ва рассамтуҳо хидматан лисуддати ман фоза би-л-фазоили-л-инсиййати ва-ш-шамоили-л-қудсиййати».[4]

Назм:

*Он ки чун дар мадҳаш андешам мақол,*
*Нотиқа ҳайрон бимонад, ақл лол.*
*Кай муяссар гардад ин сирри шигарф,*
*Ҷилва додан дар либоси савту ҳарф.*
*Ҳеҷ аз он беҳ нест, к-ин амри хатир,[5]*
*Вогузорам ҳам бад-он софизамир.*
*То кунад аз фазлу эҳсону карам,*
*Васфи худ ҳам дар араб, ҳам дар аҷам.*
*Мадҳи хуршед ар бигӯяд ҳушманд,*
*Файзи нураш ҳаст дар мадҳаш писанд.*
*В-ар ба васфи мушк накшояд нафас,*
*Мушкро авсофи бӯи мушк бас.*

---

[1] Матн дар асоси ...........таҳия гардидааст ва бори аввал аст, ки дар Тоҷикистон манзури алоқамандон мегардад.

[2] хулуставият-холисандеша, холисоният

[3] муфаттеҳ-кушоянда, вокунанда. Ин ҷо ба маънои оғоз ва ибтидо.

[4] Яъне: Инро ба пешгоҳи оне, ки ба бахшишҳои ошкоро ва мақомоти воло махсус аст, (чун) ҳадя арза доштам ва ба оне, ки бо фазилатҳои инсонӣ ороста шудааст ва шамоили қудсӣ дорад, тақдим намудам.

[5] хатир-пураҳамият, муҳим

*Чун ба васфи кас надорад ифтихор,*
*Бар дуои вай намоям ихтисор.*

Маттаъаллоҳу таъоло окифӣ суддатиҳи-ш-шарифати битули бақоиҳи ва қосидӣ ъатабати-л-мунифати бишарафи лиқоиҳи[1].

Шеър:

*Намлатун ҷоат би риҷлин мин ҷарод[2],*
*Ту Сулаймонӣ кун, эй олиниҳод*
*Ин муҳаққар туҳфаро[3] бипзир аз ӯ,*
*Муртафаъ[4] кун даҳшату ташвир аз ӯ.*
*Чанд аз ин ҷуръат бувад хору хиҷил,*
*Узри худ хоҳ аз ин ҷуҳд-ул-муқил.[5]*

Найро ба восилони комил ва комилони мукаммил, ки аз худ ва халқ фонӣ шудаанд ва ба Ҳақ боқӣ гашта муносибате тамом аст иммо[6] аз рӯи исм, зеро ки ин калима дар баъзе мавозеъ ба маънии нафй истеъмол мебояд ва эшон нафйи вуҷуди оризии худ кардаанд ва ба адамияти аслӣ боз гашта, иммо аз рӯи зот, зеро ки, ҳамчунонки най аз худ тиҳӣ шудааст ва ҳар чи дар сурат ба вай музоф аст аз нағамот ва алҳон фи-л-ҳақиқат содир аз соҳиби вай аст, на аз вай. Ҳамчунин, ин тоифаи алийя би-л-куллия аз вуҷуди худ холӣ шудаанд ва ҳар чи бад-эшон мансуб аст аз афъолу ахлоқу авсоф, камолоти ҳазрати Ҳақ аст, субҳонаҳу, ки дар эшон зоҳир шудааст ва эшонро мартабаи мазҳарият беш нест.

Ва лиҳозо қола-ал-ҳазрат-ул-Мавлавиййату фӣ муфтатаҳи китоб ал-Маснавийи муширан ило нафсиҳи ва амсолиҳи-л-фонина фи-л-ҳаққи ва-л-боқина биҳи қаддасаллоҳу таъоло асрораҳум:[7]

**Бишнав аз най чун ҳикоят мекунад,**
**Аз ҷудоиҳо шикоят мекунад.**

*Нест най он кас, ки гӯяд дам ба дам,*
*Ман наям ҷуз мавҷи дарёи қидам.*
*Аз вуҷуди худ чу най гаштам тиҳӣ,*
*Нест аз ғайри Худоям огаҳӣ.*

---

[1] Яъне: Худованди мутаол окифони остони шариф ва қосидони даргоҳи баландпояашро аз тӯли бақо ва шарафи лиқои вай бархурдор созад.

[2] Яъне: Мӯре бо роне аз малах (ба боргоҳи) Сулаймон омад.

[3] муҳаққар-ҳақир, хурд

[4] муртафаъ-бардор, дур кун

[5] ҷуҳд-ул-муқил- кӯшиши ночиз, хидмати ноарзанда

[6] аммо-ё

[7] Яъне: Ва ба ин сабаб аст, ки ҳазрати Мавлоно дар оғози китоби «Маснавӣ» бо ишора ба худ ва ҳамсоли худ – касоне, ки дар Ҳақ фонӣ гаштаву бо Ӯ бақо ёфтаанд, Худованд оромгоҳҳои ононро пок дорад, фармуда:

*Фонӣ аз хешам ману боқӣ ба Ҳақ,*
*Шуд либоси ҳастиям якбора шақ.*
*Орамидам бо Ҳақу аз худ рамид*
*Он дамам берун, ки Ҳақ дар ман дамид.*
*Бо лаби дамсози хешам гашта ҷуфт,*
*Менаёрам бар лаб, илло он чи гуфт.*
*Ёбад аз бонгам каломи Ҳақ зуҳур,*
*Хоҳ Фурқон, хоҳ Инҷилу Забур.*
*Рақси чархи анҷум аз сози ман аст,*
*Қудсиёнро субҳа з-овози ман аст.*
*Ҳар кӣ дур афтод аз бахти нажанд,*
*Мекунам огоҳаш аз бонги баланд.*
*В-он ки андар саффи наздикон нишаст,*
*Роз мегӯям ба гӯшаш паст-паст.*
*Гоҳ шарҳи меҳнати ҳиҷрон диҳам,*
*Бедилонро догҳо бар ҷон ниҳам.*
*Гоҳ орам муждаи қурби висол,*
*Бахшам аҳли завқро сад гуна ҳол.*
*Ҳам шароеъро баён ман мекунам,*
*Ҳам ҳақоиқро ман аён мекунам.*
*Ҳар чи бошад назму наср андар заман*
*Нест, илло нағмаҳои лаҳни ман.*
*Ҳаст аз ин хуш нағмаҳои ҷонфизо,*
*«Маснавӣ» дар шаш муҷаллад якнаво.*
*Фурсате хуш бояду умри дароз,*
*То бигӯям ҳоли худ як шамма боз.*
*Чун ба поён менаёяд ин сухан,*
*Мениҳам муҳри хамӯшӣ бар даҳан.*

Ва метавонад буд, ки мурод аз най қалам буда бошад, ки истиора карда бошанд аз барои инсони мазкур, агарчи баъзе авсофу аҳвол, ки ҳазрати Мавлавӣ бар най иҷро кардааст, мулоими ин маънӣ наменамояд ва ҷомеъ миёни эшон он бошад, ки ҳаракоту саканоти ҳеҷ як фи-л-ҳақиқат мустанад ба вай нест, балки вай мазҳари афъол ва аҳволи дигарист, ки муассир ва мутасарриф[1] аст ва вайро мартабаи мазҳарият беш не:

*Хома мегӯяд ба алҳони сарир,[2]*
*Мезанам мурғони маъниро сафир.*
*Мекашам нокомашон дар доми хат,*
*Дона мерезам бар эшон аз нуқат.*

---

[1] мутасарриф-дар тасарруфдоранда, молик, соҳиб;
[2] сарир-овозе, ки аз қалам дар вақти навиштан берун меояд.

*Аз сияҳкории бахти вожгун,*
*Рафта дар оби сиёҳам сарнагун.*
*Чун барорам сар аз он оби сиёҳ,*
*Турраи шаб густарам бар рӯи моҳ.*
*Сафҳаи кофурро мушкин кунам,*
*Сунбули тар зевари насрин кунам.*
*Мекунам чун шона фарқи худ шикоф,*
*Мешавам з-он шона ҳар дам ҳуллабоф.*
*Дар бари ҳурони маънӣ з-ин амал,*
*Нав ба нав меафканам мушкин ҳулал.*
*Ин ҳамегӯям, вале чун бингарӣ,*
*Ҳастам аз исботи феъли худ барӣ.*
*Дар кафи котиб ватан дорам мудом,*
*Карда байна-л-исбаъайни[1] ӯ муқом.*
*Нест дар ман ҷунбише аз зоти ман,*
*Ӯст дар ман дам ба дам ҷунбишфикан.*
*Гар маро бо ман гузорад як нафас,*
*Бар замин монам найи хушкею бас.*

Ва мешояд, ки тариқи маҷоз ва истиора гузоранд ва найро ҳам иборат аз ин най ва қалами зоҳир доданд. Зеро, ки авлиёи Худованди таоло, ки арбоби фиросат ва асҳоби киёсатанд[2], аз ҳама мавҷудот ба лисони аҳвол ва авсофи эшон маънои латифа ва ҳақоиқи шарифа, ки муносибате зоҳир ва мулоимате комили вофир ба эшон медорад, фаҳм мекунад ва толибони содиқ ва ба муридони мувофиқ мерасонанд.

*Пири Меҳна, он ки з-арбоби шуҳуд,*
*Дар шуҳуди Ҳақ кас аз вай беҳ набуд.*
*Бо муридон рӯзе андар дашт гашт,*
*Бар ҳудуди осиёе баргузашт.*
*Гуфт: Бе гуфти забон з-ин осиё,*
*Мерасад дар гӯши ҳуши ман садо:*
*Нест кори ман чу некӯ бингарӣ,*
*Ки манам сӯфиву ҷуз сӯфигарӣ.*
*Гар дуруштам медиҳанд аҳли маҷоз*
*Меситонам, медиҳам-шон нарм боз.*
*Мекунам ҳамвора гирди худ тавоф,*
*Нест як дам аз тавофам инҳироф[3].*
*Ҳар чи нопокист, аз он бошам нуфур[4],*
*Афканам онро зи гирди хеш дур.*

[1] Яъне: байни ду ангушт
[2] киёсат-зиракӣ, ҳушёрӣ
[3] инҳироф-беруншавӣ аз роҳ, каҷравӣ
[4] нуфур-нафраткунанда, гурезон

**Тамҳид**

Ҳақоиқи мавҷудот, ки дар ҳайсияти индироҷ[1] ва индимоҷ[2] дар ғайби ҳувияти зот, ки мусаммоанд ба шуюноти зотия ва ҳуруфи олиёт дар он мартаба аз ҳазрати зоти муқаддаса аз якдигар мумтоз нестанд. Аслан «ло илман ва ло айнан»[3]. Ва ин мартабаро «ғайби аввал» ва «таъйини аввал» мегӯянд ва дар мартабаи собита, ки «ғайби сонӣ» ва «таъйини сонӣ» аст, ҳақоиқро дар ин мартаба аъёни собита хонанд, агарчи ҳақоиқро имтиёзи айнӣ нест, иммо имтиёзи аламӣ ҳаст. Ва чун дар ин мартаба аъёни собит мутакассира би-л-касрати-н-нисбиййяти[4] ба эътибори интифои[5] вуҷуди хориҷии эшон маъдуманд мешояд, ки Ҳазрати Мавлавӣ аз найистон ба эътибори адамияти аслии аъён ва касрати нисбии эшон ин мартаба хоста бошад ё мартабаи собиқ бар он. Ва мартабаи солиса–мартабаи арвоҳ аст ва инро «мартабаи зуҳури ҳақоиқ» гӯянд. Басити муҷаррада аст мар нафси худро ва мар мисли худро. Ва мартабаи робеа–олами мисол аст. Ва мартабаи хомиса–олами аҷсом. Ва мартабаи содиса–мартабаи ҷомеа аст мар ҷамеи маротибро ва он ҳақиқати инсони комил аст.

Ва пӯшида намонад, ки ҳарчанд ҳақоиқ аз мартабаи уло[6] дуртар меафтад, аҳкоми мо биҳи-л-имтиёз[7] бар аҳкоми мо биҳи-л-иттиҳод[8] ғолибтар мегардад ва мурод аз дурӣ ва маҳҷурӣ, ки дар амсоли ин мавозеъ воқеъ мешавад, ғалабаи аҳкоми мо биҳи-л-имтиёз аст бар мо биҳи-л-иттиҳод. Валлоҳу субҳонаҳу аъламу[9].

**К-аз найистон то маро бубридаанд,**
**Аз нафирам марду зан нолидаанд.**

*Ҳаббазо рӯзе, ки пеш аз рӯзу шаб,*
*Фориғ аз андӯҳу озод аз талаб.*
*Муттаҳид будем бо шоҳи вуҷуд,*
*Ҳукми ғайрият ба куллӣ маҳв буд.*
*Буд аъёни ҷаҳон бе чанду чун,*
*З-имтиёзу илмию айнӣ масун.*
*Не ба лавҳи илмашон нақши субут,*
*Не зи файзи хони ҳастӣ хӯрда қут.*

---

[1] индироҷ-дарҷ шудан, дохил шудан.
[2] индимоҷ-даромадан, дохил гардидан
[3] Яъне: На аз рӯи дониш ва на мушоҳидаву биниш
[4] Яъне: афзунии нисбӣ
[5] интифо-аз байн бурдан, нест сохтан
[6] уло-аввалин, нахустин
[7] Яъне: он чи бо он имтиёз воқеъ мегардад.
[8] Яъне: он чи бо он ягонагӣ сурат мебандад.
[9] Яъне: Худованди пок худ донотар аст.

*Не зи Ҳақ мумтозу не аз якдигар,*
*Ғарқаи дарёи ваҳдат сарбасар.*
*Ногаҳон дар ҷунбиш омад баҳри ҷуд,*
*Ҷумларо дар худ зи худ бар худ намуд.*
*Имтиёзи илмӣ омад дар миён,*
*Бенишонро нишонҳо шуд аён.*
*Воҷибу мумкин зи ҳам мумтоз шуд,*
*Расму оини дуӣ огоз шуд.*
*Баъд аз он як мавҷи дигар зад муҳит,*
*Сӯи соҳил омад «арвоҳи басит».*
*Мавҷи дигар зад, падид омад аз он,*
*Барзахи ҷомеъ миёни ҷисму ҷон.*
*Пеши он, к-ӯ зумраи аҳли Ҳақ аст,*
*Номи он барзах «мисоли мутлақ» аст.*
*Мавҷи дигар боз дар кор омада,*
*Ҷисму ҷисмонӣ падидор омада.*
*Ҷисм ҳам гаштаст «туран баъда тур»*[1]*.*
*То ба навъи охираш афтод дур.*
*Навъи охир одам асту одамӣ,*
*Гашта маҳрум аз мақоми маҳрамӣ.*
*Бар маротиб сарбасар карда убур,*
*Поя-поя з-асли худ афтода дур.*
*Гар нагардад бози мискин з-ин сафар,*
*Нест аз вай ҳеҷ кас маҳҷуртар.*
*Най, ки огози ҳикоят мекунад,*
*З-ин ҷудоиҳо шикоят мекунад,*
*К-аз найистоне, ки дар вай ҳар адам*[2]*,*
*Ранги ваҳдат дошт бо нури қидам.*
*То ба теги фурқатам бибридаанд,*
*«Аз нафирам марду зан нолидаанд».*
*Кист мард? Асмои Халлоқи Вадуд,*[3]
*К-он бувад фоил дар атвори вуҷуд.*
*Чист зан? Аъёни ҷумла мумкинот,*
*Мунфаил гашта зи асмову сифот.*
*Чун ҳама асмову аъён беқусур*
*Дорад андар рутбаи инсон зуҳур*
*Ҷумларо дар зимни инсон нолаҳост,*
*Ки чаро ҳар як зи асли худ ҷудост?!*

---

[1] Яъне: Ҳоле пас аз ҳол; аз ҳолате ба ҳолате
[2] адам-нестӣ
[3] вадуд-дӯстдор, муҳиб (сифати Худо)

*Шуд гиребонгирашон ҳуббулватан,*
*Ин бувад сирри нафири марду зан.*

Агар касе суол кунад, ки чун инсони мазкур ба мақоми вусул расидааст, ҳикояти дурӣ ва шикояти маҳҷурӣ барои чист? Ҷавоб он аст, ки гӯянд: То одамӣ дар нашъаи дунявист, ҳақиқати фано аз вай мутааззир[1] аст ва бақияе аз бақоёи вуҷуд бо ӯ ҳамроҳ, вусули тамом мумкин нест, модом ки бақияи вуҷуд бо ӯст. Ё худ гӯянд, ки ин ҳикоят ва шикоят назар ба аҳволи мозия[2] аст, ки пеш аз вусул бар вай гузаштааст ё худ гӯянд, ки ин аз барои танбеҳи аҳли ғафлат ва ташвиқи арбоби ҳиҷоб аст.

Савол:

*Гар касе гӯяд, ки комил восил аст,*
*Восилонро қурби ҷонон ҳосил аст.*
*Фаръи эшон муттасил гашта ба асл,*
*Ҷони эшон баҳравар гашта зи васл.*
*Пас зи маҳҷурӣ ҳикоят баҳри чист?*
*В-аз ҷудоиҳо шикоят баҳри чист?*
*Хуш набошад бар даҳон оби зулол,*
*Дар аташ кардан баён ранҷу малол.*
*Хуш набошад ганҷи Қорун дар бағал.*
*Хешро дар муфлисӣ кардан масал.*
*Хуш набошад домани Юсуф ба каф,*
*Зор нолидан чу Яъқуб дар асаф[3].*

Ҷавоб:

*Гӯям: Оре, лек васли баркамол,*
*Бошад андар нашъаи дунё маҳол.*
*То бувад боқӣ бақоёи вуҷуд,*
*Кай шавад соф аз кадар[4] ҷоми шуҳуд.*
*То бувад пайванди ҷону тан ба ҷой,*
*Кай шавад мақсуди кул бурқаъкушой.*
*То бувад ғолиб ғубори ҷисму ҷон,*
*Кай тавон дидан рухи ҷонон аён.*
*Бе фанои куллу бе ҷазби тувӣ,*
*Кай ҳарими васлро маҳрам шавӣ.*
*Ин саодат рӯй нанмояд ба кас,*

---

[1] мутааззир-душвор, мушкил, номумкин
[2] мозӣ-гузашта, пешина
[3] асаф-ғаму андӯҳ
[4] кадар-тирагӣ, хирагӣ

*Ҷуз пас аз умреву он ҳам як нафас.*
*Чун пас аз умре ба ту рӯй оварад,*
*Зудтар аз барқи хотиф*[1] *бигзарад.*
*Ташнаро гарчи зи дарё хатрае*
*Дар дил ояд, балки бар лаб қатрае.*
*Хотири ӯ кай шавад з-он қатра х(в)аш,*
*Кай барад он қатра аз ҷонаш аташ,*[2]
*Балки чун он қатра ояд бар лабаш,*
*Ташнагӣ бар ташнагӣ афзоядаш.*
*Чун расад аз ташнагӣ ҷонаш ба лаб,*
*Гар кунад шӯру шағаб, набвад аҷаб.*
*Ё худ ин гӯям, ки ҳаст ин моҷаро,*
*Саргузашти ошиқон дар мо мазо.*[3]
*Худ чи з-он хуштар, ки ошиқ пеши ёр*
*Нолад аз ғамҳои ҳиҷрон зор-зор.*
*Ӯ чу булбул дар фиғону дар хурӯш,*
*Ёр чун гул сӯи ӯ бинҳода гӯш.*
*Баркашад оҳу фиғон, к-эй нозанин,*
*Баҳри ту бо ман чунон карду чунин.*
*Умрҳо ранҷу бало бар ман гумошт,*
*Хотирам решу дилам афгор дошт.*
*Ҳар замон ҳолам дигаргун буд аз ӯ,*
*Сина пурғам, дида пурхун буд аз ӯ.*
*Ину мисли ин ҳикоёти дароз,*
*Пеши ӯ гӯяд зи ҳоли хеш боз.*
*Ё худ он гӯям, ки ҳаст ин гуфтугӯ,*
*Аз барои ғофили беобрӯ.*
*Мекунад сероб дар об изтироб,*
*То кашад лабташнагонро сӯи об.*
*Хоҳӣ ин маънӣ шавад бар ту аён,*
*Ояти «ло аъбуд»*[4] *аз Қуръон бихон.*
*Бандаи мустағрақ*[5] *андар бандагӣ,*
*Мекунад зоҳир зи худ шармандагӣ,*
*Ки чаро аз бандагӣ сар мекашам?*
*Рахт аз ин манзил фаротар мекашам.*

---

[1] хотиф-рабоянда
[2] аташ-ташнагӣ
[3] мо мазо-он чи гузашта
[4] Яъне: Парастиш намекунам. Мурод ояти дуюм аз сураи Кофирун аст.
[5] мустағрақ-ғарқшуда, саргарми тамом ба коре ё чизе

*Мекунад таъризи[1] он мустакбирон[2],*
*Ки бар эшон бандагӣ ояд гарон.*
*То зи роҳи бандагӣ огаҳ шаванд,*
*Бигзаранд аз бераҳӣ он раҳ раванд.*
*Ҳамчунин восил нишаста пеши ёр,*
*Мекунад аз ҳаҷр нолишҳои зор.*
*То шавад маҳҷубу маҳрум аз висол,*
*Воқиф аз ҳиҷрони ҳар ранҷу висол.*
*Рӯй бартобад зи зилли эҳтиҷоб[3],*
*Зуд биштобад сӯи ҳусн-ул-маоб[4].*

**Хотима**

*Хез Ҷомӣ боли ҳиммат боз кун,*
*Сӯи вакри[5] аслият парвоз кун.*
*Тӯтии ширинмақолӣ, то ба чанд*
*Бошӣ андар ҷинси зогон пойбанд.*
*Буда умре бо гурӯҳи тӯтиён,*
*Шаккаристонҳои қудсат ошён.*
*Бо шакархоён ҳамово будаӣ,*
*Шаккарафшону шакархо будаӣ.*
*Манзили аслӣ фаромӯшат шуда,*
*Курбату[6] гурбат ҳамогӯшат шуда.*
*Дил зи ёрони куҳан бибридаӣ,*
*Доман аз аҳли вафо дарчидаӣ.*
*Вақт шуд, к-аз дӯстон ёд оварӣ,*
*Рахт сӯйи манзили аслӣ барӣ.*
*Пойи қосид аз шуд-омад пай кунӣ,*
*Қиссаи пайғому нома тай кунӣ.*
*Ҷо кунӣ дар кулбаи нобуди хеш,*
*Рӯ ниҳӣ дар қиблаи мақсуди хеш.*
*Бо вай аз ҷон якдилу якрӯ шавӣ,*
*Балки худро маҳв созӣ, ӯ шавӣ.*
*Дар бақои ӯ шавӣ фонӣ тамом,*
*Боқиву ҷовид монӣ вассалом.*

Таммат ъало йади-л-ъабди-л-музниб Мир Алӣ ал-Котиб фӣ шуҳури саната арбаъина ва тисъу миатин.[7]

[1] таъриз-эътироз кардан
[2] мустакбир-мутакаббир, мағрур
[3] эҳтиҷоб-пинҳон шудан, махфӣ шудан
[4] ҳусн-ул-маоб-бозгаштгоҳи некӯ
[5] вакр-ошён
[6] курбат-ғам, андӯҳ
[7] Яъне: (Китобати ин нусха) ба қаламми бандаи пургуноҳ Мир Алии котиб дар

